אלץ ווערט דאָ דערקלערט פון שטאַנדפונקט פון „פינטעלע ייד". די יידן האבן אויסגעבילדעט די שטעט, געמאכט רעוואָליוציעס, זיינען רעוואָליוציאָנערער פאר אלעמען, צוליב די יידן איז די סמיטשקע.

* * *

ווען מיר פירן אונטער א סאַכאַקל פון די מאַטעריאַלן, וועלכע איז געבראכט געוואָרן אויבן, מוזן מיר קומען צום אויספיר, אז דער צושטאַנד פון געזקענטניש אין די יידשולן פון ווייסרוסלאַנד איז ווייט ניט קיין באַפרידיקנדיקער. די גרונט-אויפגאַבע „העלפן דעם שילער אָריענטירן זיך אין ארומיקן געזעלשאַפטלעכן לעבן" ווערט ווייט ניט אויסגעפילט. דאס באַווייזן אונז די ענטפערן אף די היינטצייטיקע פראגן, איבערהויפט וועגן אונזערע ווירטשאַפטלעכע שוועריקייטן. מיר האבן א טייל לערער, וועלכע באַלויכטן ניט מאַרקסיסטיש א ריי פראַגן סאי פון דער געשיכטע און סאי פון דער היינטצייטיקייט. א טייל לערער רעאַגירן ניט צו דער צייט אף א ריי פראַגן פון פאָליטיש-לויפענדיקן מאָמענט. מען שמועסט מיט די קינדער וועגן די פראגן נאָר דאַן, ווען זיי קומען שוין פון דער היים מיט א באַשטימטער מיינונג און באַווארפן מיט די פראגן דעם לערער, וועלכן עס איז אָפטער שוין שווער אויסוואָרצלען פון די קינדער די פאַלשע באַלויכטונג, וואס זיי האבן באַקומען אינדערהיים. דער לערער קעמפט ניט ווי געהעריק מיטן יידישן שאָוויניזם. עס ווערט ניט אופגעקלערט דער קלאַסנאינהאַלט פון דער רעליגיע באַם איצטערדיקן מאָמענט און די קאָנטררעוואָלוציאָנערע ארבעט פון קלייקוידעש. עס פעלט אָפט בא א טייל לערער דער קלאסנצוגאַנג צו א ריי געזעלשאַפטלעכע פראגן, באַזונדערס צו דער עקאָנאָמפּאָליטיק אין דאָרף. עס ווערט אָפט פאַרשמירט די העהעמאָניע פון פּראָלעטאַריאַט אין די רעוואָלוציאָנערע געשעענישן און באַזונדערס די ראָל פון דער קאָמפּאַרטיי.

א טייל לערער האט אָפט א קאַזיאָנעם צוגאַנג צו דער פראָגראַם. אויב אין דער פראָגראַם פעלט אזא וויכטיקער מאָמענט ווי דער פינפיאָריקער פלאַן, קאָלעקטיוויזאַציע פון דער לאַנדווירטשאַפט, פארשאַרפטער קלאַסנקאַמף אין שטאָט און דאָרף,—איז ער ניט גענוג בויגעוודיק אליין צו אריינברענגען די ענדערונגען אין דער פראָגראַם. עס פעלט דער קריטישער צוגאַנג צו דער פראָגראַם און לערנביכער. מען באַנוצט ווייניק די צייטונג, וועלכע איז אומבאַדינגט נויטיק שוין צוליב דעם, וואס די סאָציאַליסטישע בויאונג אין לאנד גייט מיט א גיכערן טעמפּ, ווי דאס ארויסלאָזן נייע ביכער, וואס דארפן ארייננעמען די נייע דערגרייכונגען פון דער סאָצבויאונג. באַזונדערס איז וויכטיק די צייטונג אף אריינפירן די קינדער אין טאָג-טעגלעכן קלאַסנקאַמף פון די ארבעטער אין די בורזשואַזע לענדער און אין דעם קאַמף ארום דער סאָצבויאונג פון ראַטנפאַרבאַנד.

מיר דארפן אויך אונטערשטרייכן, אז אין דער פראָגראַם פון געזקענטניש, ארויסגעלאָזן פון פאָלקאָמבילד, האבן מיר אן אויסגעשפראָכענעם רעכטאָפּאָרטוניסטישן אָפּנויג. ווי זאָלן מיר אַנדערש דערקלערן דאס, וואס עס פעלט אין דער פראָגראַם די קלאַסנדיפערענציאַציע אין דאָרף, די קלאַסנדיפערענציאַציע אין דער יידישער סוויווע (אין דער פראָגראַם פון די יידעלעמענטן), א קולטורטרעגערישער צוגאַנג צו דער אַנטירעליגיעזער ארבעט, וואס מען מאַכט אן אונטערשייד פון דער מעלוכישער און סאָציאַליסטישער אינדוסטריע א. א. וו. איך וויל שוין ניט באַשולדיקן (מען קען דרייסט יאָ באַשולדיקן), וואס אין 1928-29 לערניאָר איז ניט געווען אין דער פראָגראַם דער פינפיאָריקער פלאַן, נאר א מעטאָדישן בריוו אין די שוין האט מען דאָך געקענט וועגן דעם פאַנאַנדערשיקן, אז מען זאָל עס ארייננעמען אין דער פראָגראַם. געוויס וועט דער פאָלקאָמבילד ארייננעמען אין דער פראָגראַם פון 1930-31 לערניאָר די פראגע וועגן ליקווידאַציע פון באַלעגופענטום אלס א קלאַס. דער טייל פון די לערער, וואס באַציט זיך צו דער פראָגראַם ווי א טשינאָווניק, וועט וועגן דעם געוויס ניט ריידן איצטער, ווייל אין פראָגראַם איז וועגן דעם ניטאָ. דער פאָלקאָמבילד דארף אבער זיין מער בויגעוודיק און ניט וואַרטן ביז איבעראיאָר, נאר גלייך פאנאנדערשיקן וועגן דעם א בריוו, אָנווייזנדיק די נויטיקייט אַריינצונעמען דאס אין דער ארבעט פון געזקענטניש. מיר מוזן זאָגן, אז דער פאָלקאָמבילד שלעפּט זיך נאָך אין עק פון די טעמפּן אין דער סאָציאַליסטישער בויאונג. די סאָצבויאונג אין לאַנד גייט אסאַך גיכער, ווי די פראָגראַמעס. דער פאָלקאָמבילד מוז זיך צופּאַסן צו די נייע טעמפּן. אין דער ערשטער ריי דארפן סיסטעמאַטיש פאַנאַנדערגעשיקט ווערן מעטאָדישע בריוו, וועלכע זאָלן אַלעמאָל דערפילן די בלויזן אין די פראָגראַמען. דער פאָלקאָמבילד דארף גלייך צוטרעטן איבעראַרבעטן די פראָגראַמעס און אויסמיידן די אידעאָלאָגישע פעלערן, וועלכע זיינען אין זיי פאַראַן. דיזעלבע זאַך, וואס מיט די פראָגראַמען, קען מען אויך זאָגן בענוגייע די לערנביכער. דער מעלוכע-פאַרלאַג דארף דאָ אויך זיין מער בויגעוודיק. עס דארפן ארויסגענומען ווערן פון באַנוץ די אידעאָלאָגיש ניט-אויסגעהאַלטענע לערנביכער.

מיר דארפן אָבער נאָכאַמאָל וואָרענען, אז בא די בעסטע פראָגראַמען, אויב דער לערער וועט ניט זיין מאַרקסיסטיש-לעניניסטיש צוגעגרייט, וועלן מיר האבן דיזעלבע רעזולטאַטן, וואס מיר האבן באַם איצטערדיקן מאָמענט. פון דעם דארפן מיר אויך מאַכן אן אויספיר, אז דער לערער דארף ארבעטן איבער זיך אף פאַרפעסטיקן זיינע יעדיעס אין מאַרקסיזם און לעניניזם. די, וועלכע קענען ניט מאַרקסיסטיש-לעניניסטיש באַלויכטן געזקענטניש, דארפן אָפּגערייניקט ווערן פון אונזערע שולן.

„יידישער מאַסע“. אָט זיינען אייניקע כאַראַקטעריסטישע פאָרמולירונגען: „וואָס טוט די סאָוועטן-מאַכט אַף צופאַרבעסערן די עקאָנאָמישע לאַגע פון דער יידישער באַפעלקערונג“, „ווי אַזוי ווערט אריינגעצייגן די יידישע מאַסע אין דער אינדוסטריע און לאַנדווירטשאַפט“, „אלק׳פ און די יידישע מאסן“. ווי עס איז צו זעען פון דעם, זאָרגט זיך די סאָוועטן-מאַכט און אַלק׳פּ פאַר דער גאַנצער יידישער מאַסע. ; ומזיסט ווען מיר זוכן אין דער פּראָגראַם דעם פאַרשאַרפטן קלאַסן-קאַמף אין דער יידישער סוויווע.

אין די ענטפערן וועגן דער איינאָרדענונג פון דער אָרעמער יידישער באַפעלקערונג ווערט הויפּטזעכלעך אָנגעוויזן די ערד-איינאָרדענונג און עס ווערט פאַרשוויגן די איינאָרדענונג אין דער אינדוסטריע און דורך דער קוסטגעווערב-קאָאָפּעראַציע.

די פאָרשטעלונג וועגן קאָהאָל בא די קינדער איז א שוואַכע. צף דער פראַגע: „ווער האָט פאַרצייטן אָנגעפירט מיטן קאָהאָל?“ האָבן געענטפערט ריכטיק 33 פראָצ. 15,9 פראָצ. האָבן גאָר ניט געענטפערט. אַף דער פראַגע: „ווי אַזוי האט קאהאל געדריקט די יידישע באַלמעלאָכעס“—האָבן געענטפערט 66 פראָצ., גאָר ניט געענטפערט 14,1 פראָצ. דער גרויסער פּראצענט פון די, וועלכע האָבן ניט געענטפערט אף די לעצטע פראַגן, באווייזט אונדז, אַז אין די שולן האָט מען ועגן דעם ניט געלערנט. וועגן וואָס עס זאָגט אונדז אויך א גרייסע טייל ענטפערן פון די קינדער. אין די ענטפערן פעלט אויך אַן אויסגעשפּראָכענער קלאַסן-אינהאַלט. לויט דער פאָרשטעלונג פון די קינדער טראָגט די אונטערדריקונג גיכער א שטייגערישן כאַראַקטער, ווי אַן עקאָנאָמישן (קליידונג, מיזרעך-וואַנט און אז. וו.). בא א טייל קינדער איז דאָ א פאָרשטעלונג, אַז „מיט קאהאל האט אנגעפירט דער פאָרעץ“, דער „גאלעך“, דער „קייסער“.

דער נידעריקער פּראָצענט פון די ריכטיקע ענטפערן אף די געשיכטלעכע מאמענטן פון די ייד-עלעמענטן אין געזקענטעניש באווייזן אונדז, אז אַ טייל לערער איז שוואַך צוגעגרייט אף דעם געביט.

* * *

אָט ווי עס רופן זיך אָפּ קינדער פון פאַרשיידענע סאָציאַלע שיכטן וועגן אונדזערע ברויט-שוועריקייטן:

1. „דער פויער וויל ניט פאַרקויפן קיין ברויט, ווייל ער האט ניט פאר די געלט וואס צו קויפן“ (א קינד פון א הענדלער).

2. „מיר וועלן באַזייטיקן דעם ברויט-מאַנגל, ווען מ׳וועט קומען צום סאָציאַליזם, קאָלעקטיוויזם און עס וועט זיין שאָלעם צווישן אלע פעלקער“ (א איראָניע פון א קינד פון א הענדלער).

3. „דער ברויט-מאַנגל וועט באַזייטיקט ווערן, ווען מען וועט פאַנאַנדערזעצן די פויערים אף כוטאָרעס און פאָסיאָלקעס“ (א קינד פון א פויער).

4. „מען וועט באַזייטיקן דעם ברויט-מאַנגל, אז מען וועט אריינציען דעם קולאַק אין קאָלעקטיוו“ (א קינד פון א פויער).

5. „דער ברויט-מאַנגל איז דערפאר, ווייל מיר דארפן צאָלן פאר מאַשינעס, די געלט נעמט מען ניט אין אויסלאַנד, צאָלן מיר מיט ברויט“ (א קינד פון א קוסטאַר).

6. „מען דארף דערשטיקן די קולאַקעס, וועט זיין ברויט“ (א קינד פון אן ארבעטער).

אָט דאָ האבן מיר א פארשיידנארטיקן צוגאַנג באם דערקלערן די סיבעס און לייזן די פראגע פון אונדזערע ברויט-שוועריקייטן לויט די פארשיידענע סאָציאלע גרופן. איר האט דאָ די פארביסנקייט און איראָניע פון הענדלער, איר האט דאָ די „פרישטשעפּאָוושטינע“ מיצאַד דעם קולאַק, די „באַלעבעסלדיקע“ דערקלערונג פון קוסטאַר מיט „אויסלאַנד“ און דעם קלאַסן-האַס פון דעם ארבעטער-ק׳אס צו די קולאַקעס.

אינטערעסאַנט, ווי אזוי א הענדלערס א קינד דערקלערט די נויטווענדיקייט פון איינפירן דעם „נעפּ“.

— „דער נעפּ איז איינגעפירט דערפאר, קעדיי עס זאל זיך אנטוויקלען דער האַנדל אין ראַטן-פאַרבאַנד, ווייל בעשאַס עס איז געווען דער מיליטער-קאָמוניזם, האט מען ניט געטאָרט האַנדלען, איז ניט געווען בא וועמען צו נעמען „נאַלאָגן“. לויט זיין שטאַנדפונקט איז דעריבער איינגעפירט געווארן „נעפּ“ צוליב די „נאַלאָגן“.

דער הענדלער האלט דעם „געזערד“ פאר זיינער אן אָרגאַניזאַציע.—„געזערד, איז אזא געזעלשאַפטלעכע אָרגאַניזאַציע, וועלכע זעט פארהיטן די אינטערעסן פון די יידן. זי זעט, אז געוועזענע הענדלער זאָלן זיך פארנעמען מיט ארבעט“. פון דעם פארברייטערט שוין אן אנדער קינד די פראגע—ניט נאָר דער „געזערד“, נאר „די ראַטן-מאַכט זעט אלע יידישע הענדלער באַזעצן אף ערד און פארוואנדלען זיי אין ערד-ארבעטער“.

אָן א צווייפל, אז דאָ האבן מיר אן אָפּשפּיגלונג פון רעכטן אָפּנויג אין דער ייד. ארבעט, וואס איז מיט אזא צופרידנקייט אונטערגעכאפּט געווארן דורכן הענדלער, וואס ס׳באקומט אויך אן אויסדריק אין דער שול-ארבעט און ווערט באַזונדערס אונטערגעכאַפּט פונם הענדלערישן קינד.

מיר האבן אויך א גרופּע ענטפערן, וואס דערקלערן אלץ פון נאַציאָנאַליסטישן שטאַנדפונקט:

1. „די פארבינדונג צווישן שטאָט און דאָרף איז נויטיק דערפאר, ווייל פויערים זיינען מער פאר יידן“ (א קינד פון א הענדלער).

2. „פאר דער צאַרישער מאַכט האט מען יידן געטריבן פון די דערפער אין די שטעט, פלעגן אלע יידן צונויפקלייבן זיך אין שטאָט, און אזוי פלעגן זיך שאַפן שטעט“ (א קינד פון א הענדלער).

3. „דער גאַלעך אַגיטירט אין קלויסטער, אז די יידן זיינען סאָנים און נעמען אָפּ דעם האַנדל און ארבעט בא די רוסישע“ (א קינד פון א קוסטאַר).

4. „יידן זיינען קליגער—אגיטירן זיי די פויערים מען זאָל מאכן אופשטאַנדן, דערפאר איז מען אינקאָעס אף זיי“ (א קינד פון א פויער).

באם קינד א דיאַלעקטישן צוגאנג צו פארשיידענע געזעלשאפטלעכע דערשיינונגען סיי אין דער פארגאנגענהייט, סאַי באַ דעם איצטיקן מאָמענט. די פראגע: „ווי האָט זיך באצייגן די בורזשואַזיע צו דער רעליגיע, איידער זי איז געשטאנען בא דער מאַכט, און ווי באציט זי זיך איצטער?” (16 פראַגע, 6 קל.)—האָט געהאַט דעם ציל קלאָר צו מאַכן, אַף וויפל די קינדער באנעמען דיאַלעקטיש די געזעלשאַפטלעכע דערשיינונגען. אַף דער פראַגע זיינען געגעבן געוואָרן 72,1 פראָצ. ריכטיקע ענטפערן, נאָר די ענטפערן זיינען קורץ („פריער שלעכט, איצטער גוט”), אן א באגרינדונג פארוואָס. עס קען זיין, אַז די פראגע איז גאָר שלעכט געשטעלט געווארן, נאר א ריי ענטפערן אף אנדערע פראַגן באַווייזן, אַז אויך אין היינטצייטיקע פראגן פעלט א דיאַלעקטישע דערקלערונג, ווי צ. ב.: מיליטער-קאמוניזם, נעפ א. א. וו.

עס דאַרף אָנגעוויזן ווערן נאָך אף א וויכטיקן מאָמענט, וואָס עס באמערקט זיך אין די ענטפערן אף די געשיכטלעכע פראַגן פון רעוואָליוציאָנערע געשעענישן, ווי צ. ב. 1905, 1917 יאָרן, און געשעענישן, וואָס האָבן א שאיכעס צום איצטיקן מאָמענט. באם אָפּשאַצן אָט די רעוואָליוציאָנערע געשעענישן, זייערע דערפאָלגן און דורכפאַלן ווערט ניט אָנגעוויזן די ראָל פון דער קאָמוניסטישער פאַרטיי. אזוי, צ. ב., אף דער פראגע: „ווער פירט איצט א קאַמף מיטן מילכאָמע-געפאַר און ווי אזוי”?—ווערט אָנגעוויזן: „די ראַטן-מאַכט”. „דער אַרבעטער-קלאַס”, די ארבעטנדיקע מאַסן” און עס ווערט דערמאָנט נאָר אין איינצעלנע אַנקעטעס דער קאָמינטערן און די קאָמפּארטייען. אין דער אָפּשאצונג פון 1905 יאָר און די אָקטיאבר-רעוואָליוציע באַקומט זיך אויך די זעלבע דערשיינונג. אין א טייל אַנקעטעס רעדט זיך אַפילע וועגן „פאָלק”. דאָס באַווייזט אונדז, אַז עס ווערט אָפּט פאַרשמירט די אָנפירנדיקע ראָל פון דער פארטיי מיצאַד אַ טייל לערער.

* * *

אַף די פראַגן וועגן רעליגיע ווערן מערסטנטייל געגעבן ענטפערן מיט א קולטורטרעגערישן אינהאַלט. אזוי ווערט געענטפערט אף דער פראַגע: „מיט וואָס שטערט די רעליגיע דעם אַרבעטער קלאַס אין זיין קאַמף מיט דער בורזשואזיע”—„ווייל זי פאַרפינצטערט דעם אַרבעטער-קלאַס”. אין דער פעאָדאַלער צייט האָט די רעליגיע געהאַט אַ שטאַרקע ווירקונג אַף די מענטשן, ווייל „זיי זיינען ניט געווען באוווסטזיניק, זיי זיינען געווען „פארפינצטערט”. קימאַט אין אַלע ענטפערן פעלט דער קלאַסן-צוגאַנג.

אין דער פראָגראַם פון 28-29 לערן-יאָר, איבערגעכאַזערט אין 29-30 יאָר, ווערט געגעבן אַזאַ איינשטעלונג וועגן דער אַנטירעליגיעזער אַרבעט: „דער קאַמף מיט די רעשטלעך פונעם אַלטן שטייגער, שעדלעכקייט פון די רעליגיעזע זאבאבענעס און דער קאַמף מיט זיי... ווי די רעליגיע שטערט ארייננדרינגען דער וויסנשאַפט אין דאָרף. וועגן דער קאָנטער-רעוואָליוציאָנערע טעטיקייט פון די קלעריקאַלן אין ראַטן-פאַרבאַנד ווערט קיין וואָרט ניט דערמאָנט. אַ טייל פון די לערער, ווייזט אויס, איז ניט אוועק ווייטער פון דער פראָגראַם, דערפאַר באַקומט זיך אַזאַ רעזולטאַט אין די ענטפערן.

די זעלבע זאַך באַמערקן מיר אויך באַם דערקלערן די נאַציאָנאלע סינע. אַף דער פראַגע: „ווער איז פאַראינטערעסירט, עס זאָל זיין סינע צווישן די באַזונדערע נאַציעס און פאַר וואָס”—האָבן געענטפערט ריכטיק 46,7 פראָצ. די ענטפערן ווערן מערסטנטייל געגעבן פראַזעאָלאָגיש—„דער נעפּמאַן, באַלעגוף און קלייקוידעש”, ניט אופקלערנדיק, פארוואָס. דאָרט, ווו די סינע ווערט יע דערקלערט, ווערט מערסטנטייל אָנגעוויזן אף די אַנטיסעמיטישע, בורזשואַזע, באַלעגופישע עלעמענטן, און עס באַקומט זיך אזא פאָרשטעלונג, אַז נאָר דער רוסישער באַלעגוף, סויכער, קאַפּיטאַליסט, נעפּמאַן, גאַלעך זיינען פאַרינטערעסירט אין אַנטיסעמיטיזם. וועגן יידישן נעפּמאַן, באַלעגוף, ראָוו, וועלכע זיינען ניט ווייניקער פאַרינטערעסירט אין יידישן שאָוויניזם און אַנטיסימיטיזם, ווערט זעלטן ווען דערמאָנט אין די ענטפערן. דאָס באַווייזט אונדז, אַז אין די יידישע שולן, ווו עס דארף אפּגעגעבן ווערן די גרעסטע אופמערקזאַמקייט דעם קאַמף מיטן יידישן שאָוויניזם, אופקלערנדיק זיין קלאַסן-אינהאַלט און דעם קלאַסן-אינהאַלט פון אַנטיסימיטיזם, ווערט די גרעסטע אופמערקזאַמקייט אפּגעגעבן דעם קאַמף מיטן אנטיסעמיטיזם, וואָס עס קען אָפּט-מאָל פארשטארקן דעם יידישן שאָוויניזם, אויך עס פעלט די ריכטיקע קלאַסן-איינשטעלונג.

אין די ענטפערן אף דער פראַגע: „ווער זיינען די סיאָניסטן, ווערט די סיאָניסטישע פאַרטיי פאָרגעשטעלט, ווי אַ נאַציאָנאלע פארטיי, וועלכע שטרעבט נאָך אַן אייגענער פאָטערלאַנד אין פאַלעסטינע. זי ווערט אָבער ניט פאָרגעשטעלט, ווי א בורזשואַזיע, קאָנטער-רעוואָליוציאָנערע פאַרטיי, וועלכע באַמיט זיך מיט פאַרשיידענע נאַציאָנאַליסטישע איליוזיעס אָפּציען די אָפּנעשטאַנענע אַרבעטער און אַרבעטנדיקע מאַסן פון קאַמף קעגן דער בורזשואזע אָרדענונג.

וועגן „קאָמערד” און „געזערד” האָבן די קינדער גאָר אַ שוואַכע פאָרשטעלונג, ניט געקוקט אף דעם, וואָס דער „געזערד” פירט א ברייטע אַרבעט אין די שולן. אף דער פראַגע: „וואָס איז אזוינס „געזערד” און „קאָמערד”, האָבן געענטפערט ריכטיק 42,6 פראָצ. 31,7 פראָצ., האָבן געענטפערט, אז זיי ווייסן עס אינגאנצן ניט. דער „געזערד” ווערט אָפּט דערקלערט, ווי א נאַציאָנאַליסטישע אָרגאַניזאַציע, וועלכע „פאַרטיידיקט די אינטערעסן פון די יידן”.

אין דער פראָגראַם פון די ייד-עלעמענטן אין געזקענטעניש פון 28-29 יאָר, לויט וועלכע מען אַרבעט אויך איצטער, ווערט ניט געגעבן קיין סאָציאלע דיפערענציאציע פון דער שטעטלדיקער יידישער באַפעלקערונג, און דאָרטן ווערט גערעדט וועגן דער יידישער באפעלקערונג ביכלאל, וועגן דער

פריצים, קאפיטאליסטן, וועלכע זיינען ביוראקראטן, וואלאקיטשיקעס און אז. וו. עס ווערט אויך ניט אנגעוויזן די נויטווענדיקייט פון ארויסרוקן ארבעטער אין אַפּאַראַט.

* * *

אף דער פראגע: „וואָס טוט א פראפאריין?"— האבן נאר 61,5 פראצ. געענטפערט ריכטיק. דאָס באווייזט, אז די קינדער האָבן ניט קיין ריכטיקע פארשטעלונג וועגן פראפאריינישע אָרגאניזאציעס.

1. „דער פראפאריין זעט, אז עס זאלן ניט זיין קיין ארבעטסלאָזע".

2. „א פראָפאריין פארטיידיקט די אינטערעסן פון אַרבעטער-קלאס".

3. „דער פראָפאריין פארנעמט זיך מיט שיקן אַרבעטער אף אַרבעט".

4. „דער פראָפאריין נעמט אן לערן-יינגלעך".

5. „שיקט אין אפרו-הויז די ארבעטער".

6. „העלפט די ארבעטסלאזע מיט געלט".

די ענטפערן און א ריי אנדערע, וועלכע ווערן דא ניט געבראכט, באווייזן, אז די קינדער שרייבן צו א ריי פונקציעס פון די מעלוכישע ארגאנען דעם פראפ. פאַריין, ווי צ. ב.: סטראַכקאסע, אַרבעטס-בירזשע און אז. וו. וועגן אנטייל פון די פראָפ. פאריינען אין דער סאציאליסטישער בויונג, אז דער פראָפפאריין איז א שול פון קאָמוניזם, ווערט דער-מאָנט נאָר אין איינצעלנע אנקעטעס.

וועגן דער פראָדוציר-בּאראטונג האָבן די קינדער גאָר א שוואכע פאָרשטעלונג. אף דער פראגע האָבן אינגאנצן געענטפערט 59 פראָצ. ריכטיק. דער פראָדוציר-באראטונג ווערט אפט צוגעשריבן אַדמיניסטראַטיווע פונקציעס, האַנדל פונקציעס און אנדערע, צ. ב.: „אופהויבן די אינדוסטריע אין לאנד", „צאָלט אויס געהאַלט די אַרבעטער", „קייפט איין רוי־מאַטערי-אַלן", „שטעלט איין געהאַלט פאַר די אַרבעטער" און אז. וו.

* * *

די גרונט-שטריכן פון קאַפּיטאַליזם ווערן מערסטנ-טייל געגעבן פּאָליטישע, צ. ב.: פאַרלאַמענ-טאַריזם, בּורזשואזע דעמאָקראַטיע, אימפּעריאַליזם, און אז. וו. דער גרונט-מאָמענט פון דער קאַפּיטאַ-ליסטישער געזעלשאַפט, פריוואט-אייגנטום אַף די פּראָדוציר-מיטלען פעלט אין גרעסטן טייל פון די ענטפערן. ניט געקוקט אַף דעם, וואָט עס ווערט אָפט דערמאָנט עקספּלאָאַטאַציע, האָבן די קינדער וועגן דעם ניט קיין קלארע פאָרשטעלונג. בא א טייל פעלט דער קלאַסן-קאַמף אין דער קאַפּיטאליסטישער געזעלשאַפט.

1. „1) עקספּלאָאַטאַציע, 2) קאָנקורענץ, וואָס בּרענגט צום כאַאָס פון דער פּראָדוקציע, 3) פאַר-כאַפּן וואָס מער מערק, וואָס בּרענגט צום אימפּעריאַ-ליזם".

2. „עקספּלאָאַטאַציע, אימפּעריאַליזם, ניט קיין גלייכקייט, ברודערשאַפט צווישן מענטשן, אונטער-שיידן צווישן נאציעס, א קלאַסן-צעטיילונג, קאמף צו פאַרכאַפּן נייע לענדער און אז. וו.".

3. „דאָס, וואָס זיי רייצן אָן איין קלאַס אַפן צווייטן, זיי עקספּלאָאַטירן און אַ. וו.".

4. „קאָנקורענץ, אַנאַרכיע פון דער פּראָדוקציע, קריזיסן, עקספּלאָאטאציע".

דאָס זיינען די מער כאַראַקטעריסטישע ענטפערן אַף דער פראַגע, אין וועלכע עס פעלט דער מאָמענט פון פריוואט-אייגנטום אף פראדוציר-מיטלען און דער מאמענט פון מערווערט.

ווען די קינדער גיבן דעם אונטערשייד פון אַר-בעטער און קוסטאַר (9-טע פראַגע, 5 קל.), פעלט אויך דער מאָמענט פון פריוואַט-אייגנטום אף פראָ-דוציר-מיטלען. אייניקע האָבן אַפילע געגעבן אַזאַ ענטפער, „אַז דער אַרבעטער ווערט עקספּלאָאטירט און דער קוסטאַר עקספּלאָאַטירט זיך אַליין". דאָס באַווייזט נאָך אַ מאָל, אַז די קינדער פאַרשטייען ניט וואָס איז אַזוינעס עקספּלאָאַטאַציע.

אף דער פראַגע: „ווּהין גייט אַוועק דער רעוואַך פון א קאַפּיטאַליסטישער פאַבריק און ווּהין אין אונדזערע מעלוכע-פאַבריקן?" (3 פראגע 6 קל.)—ענט-פערט א טייל: „דער רעוואַך פון דער קאַפּיטאַליס-טישער פאבריק גייט אַוועק אף דעם פאבריקאַנט און טיילווייז צו קויפן מאשינעס און צוהעכערן דעם אַרבעטס-לוין", ד. ה. אַז דער פאבריקאַנט זאָרגט זיך פאַר דעם אַרבעטער פונקט ווי אונדזער מעלוכע.

ניט קוקנדיק אף דעם, וואָס אף די געשיכטלעכע פראגן האָט מען אין אלגעמיין געענטפערט ניט שלעכט, האָבן אף דער פראגע: „וועגן וואס האט זיך הויפט-זעכלעך גערעדט אין דער „דעקלאַראַציע פון רעכט פון מענטשן און בירגער" אין דער צייט פון דער גרויסער פראנצויזישער רעוואָליוציע"—געענטפערט ריכטיק 44,2 פראָצ. אלע האָבן קימאט געענטפערט „וועגן גלייכהייט, פרייהייט און ברידערלעכקייט".

וועגן דעם, אז „פריוואט-אייגנטום איז הייליק" האָבן געענטפערט איינצעלנע.

דאָס אלץ בּעווייזט אונדז נאָך א מאָל, ווי שוואַך די קינדער ווייסן וועגן דעם גרונט-אונטערשייד פון דער קאפּיטאליסטישער און סאָוועטישער עקאָנאָמיק. עס באווייזט, אז מען רעדט זייער אפט מיט פראַזן צו די קינדער, ניט געבּנדיק דעם גרונט-מאָמענט, וועלכע איז נייטיק, ביכדיי צו פארשטיין דעם גרונט-מאָמענט פון דער אדער יענער געזעלשאפטלעכער דערשיינונג.

אף די געשיכטלעכע פראַגן ווערט מער אדער ווייניקער געענטפערט באפרידיקט, אויסער דער אויבּנדערמאָנטער פראַגע און אף דער פראַגע: „פאַר-וואָס האָבן זיך פארצייטן ניט איינגעגעבן די פויערים-אופשטאנדן", אף וועלכע עס זיינען געגעבן געוואָרן נאָר 54,1 פראָצ. ריכטיקע ענטפערן.

בייס מיר שאצן אָפּ די געשיכטלעכע מאָמענטן, דארפן מיר ניט פארגעסן, אז זיי דאַרפן אויסארבעטן

* * *

פאר די קינדער איז קלאר, אין וועמענס הענט עס געפינט זיך די אינדוסטריע אין ראטן-פארבאנד. אף דער פראגע איז געווען 97,6 פראָצ. ריכטיקע ענטפערן. אנדערש איז אבער מיט דער פראגע: „וועלכער ארגאן פירט אן מיט דער מעלוכע-אינדוסטריע?" געענטפערט 80,5 פראצ. ריכטיק. אין די ניט ריכטיקע ענטפערן ווערט אנגעוויזן, אז מיט דער מעלוכע-אינדוסטריע פירן אן: „די ארבעטער און פויערים", די „קאָמפארטיי", „פאלקאמארבעט", „פאלקאמהאנדל", „פאלקס-קאמיסאריאט פאר אויסערלעכע איניאנים", „פאלקס-קאמיסאַריאט פאר אינדוסטריע", „דער צוזאמענפאר פון די ראטן", די „מעלוכע", און אנדערע. דאס באווייזט אונדז, אז די קינדער קלייבן זיך שוואך פאַנאַנדער אין די פונקציעס פון די מעלוכע-ארגאנען, כאטש אף די פראגן וועגן קאנסטיטוציע האט מען געענטפערט ניט שלעכט, וועגן וואָס עס וועט נאך אויסקומען ריידן באזונדער.

די אינדוסטריאליזאציע פון לאנד ווערט פארשטאנען הויפטזעכלעך, ווי ארייננפירן נייע מאשינעס, בויען פאבריקן און זאוואדן.

1. „אינדוסטריאליזאציע הויבן מיר אן, ווען מיר פירן אריין אין לאנד מער מאשינעס, בויען פאבריקן און זאוואדן און מען פירט אריין א נייע סיסטעם פון ארבעט".

2. „בויען פאבריקן און זאוואדן און ארייננפירן מער מאשינעס צו פארגרינגערן דעם לעבן פון די ארבעטער".

3. „ארייננפירן מער מאשינעס, קעדיי מע זאָל קענען אויסארבעטן בעסערע סכוירעס. אויב בא אונדז וועט מען אויסארבעטן אלע סכוירעס, וועלכע מיר דארפן, וועלן מיר זיי ניט דארפן קויפן, וועלן מיר קענען אינדוסטריאליזירן אונדזער לאנד".

אומעטום פעלט דער גרונט-מאָמענט פון דער אינדוסטריאליזאציע—אנטוויקלען די פראָדוקציע פון פראָדוציר-מיטלען. בא איינציקע קינדער איז פאראן א פארשטעלונג, אז די אינדוסטריאליזאציע-האלוואָעס שטעלן מיר זיך פאָר, ווי די אינדוסטריאליזאציע פון לאנד.

כאָטש דאָס ווערט אין די אנקעטעס ניט באריט, וויל איך זיך דאָך אָפשטעלן אף א פראגע, וועלכע האט א שאייכעס צו דער פראגראם אף געזקענטעניש פון 28-29 לערן-יאר און איבערגעכאזערט אין דער פראגראם פארן 29-30 יאר. ווען די פראגראם רעכנט אויס, „אין וועמענס הענט געפינט זיך אונדזער אינדוסטריע און טראנספּאָרט: מעלוכישע, סאציאליסטישע"... (אונטערגעשטרייכן פון מיר—י. ה.), ווערט געמאכט אן אונטערשייד צווישן דעם מעלוכישן און סאציאליסטישן טיפ פון דער אינדוסטריע, צי וויל מען מיט דעם אמאָל ניט זאגן, אז די מעלוכישע אינדוסטריע איז ניט קיין סאציאליסטישער טיפ? אדער דאס איז פּאָשעט אמעראצעס פון די מעכאברים פון פאלקאמבילד, וועלכע האבן צוזאמענגעשטעלט און ארויסגעלאזן די פראגראם?

* * *

אף דער פראגע: „וועלכע פאלקס-קאמיסאריאטן האבן מיר און וועלכע רעפובליקן גייען אריין אין פ. ס. ס. ר.?"—האט מען געענטפערט אף די גאנצע 100 פראצ. ריכטיק, וואס עס באַווייזט, אז מען ווייס די קאנסטיטוציע פארמעל. אבער די פונקציעס פון די מעלוכישע ארגאנען ווייס מען שוואכער, וועגן וואס איך האב שוין דערמאנט אין דער פראגע: „ווער עס פירט אן מיט דער מעלוכישער אינדוסטריע?". אף דער פראגע: „פארוואָס האט ניט קיין וואלרעכט א באלעגוף און נעפּמאן", האבן געענטפערט 72,5 פראָצ. ריכטיק (5-טער קלאס). א גרעסערן פראצ. ריכטיקע ענטפערן האבן מיר אין 7-טן קלאס. א גרויסער טייל האט געגעבן טאווטאלאגישע ענטפערן: „ווייל ער איז א נעפּמאן אדער א באלעגוף", אבער אלע ענטפערן, מיט קליינע אויסנאמען, טראגן אזא כאראקטער:

1, „א באלעגוף האט ניט קיין וואל-רעכט דערפאר, ווייל ער לייגט ארוף זייער גרויסע פרייזן אף זיינע פראדוקטן, און דער ארעמער ארבעטער קען ניט קויפן".

2. „זיי האבן עקספּלאָאטירט די ארבעטער".

3. „א באלעגוף האט דערפאר ניט קיין רעכט, ווייל ער עקספּלאָאטירט די ארבעטער, וועלכע ארבעטן בא אים פון די ארעמע פויערים, און א נעפּמאן דערפאר האט ניט רעכט ווייל (קלייבן), וואָס אונדזער לאנד שטרעבט צום סאציאליזם און קאלעקטיוויזם און ער איז אן אייגנטימער".

4. „א נעפּמאן האט ניט קיין רעכט דערפאר, ווייל ער ספעקולירט און וויל בא יענעם צונעמען דעם לעצטן גראשן".

דא פעלט די הויפּט-מאָטיווירונג, אז דער נעפּמאן און באלעגוף זיינען קלאסן-פיינטלעכע עלעמענטן און קעמפן קעגן דער דיקטאטור פונם פּראָלעטאריאט. עס פעלט אויך דער מאמענט, אז דער באלעגוף און דער נעפּמאן רייסן זיך אין די ראַטן, קעדיי אראפּצורייסן די דיקטאטור פון פראלעטאריאט, דעריבער ווערט געגן זיי געפירט א קאמף און זיי ווערן צו די וואלן אין ראט ניט צוגעלאזן.

כאטש אף דער פראגע: „פאר וואס איז די פארשטייערשאפט אין די ראטן א גרעסערע פון די ארבעטער, ווי פון די פויערים און קוסטארן" (7-טע גרופּע), זיינען געווען 84,2 פראצ. ריכטיקע ענטפערן, ווערט אבער דאך ניט אונטערגעשטרויכן דער מאמענט פון העהעמאניע פונם פראלעטאריאט. מערסטנטייל ווערן אויך געגעבן טאווטאלאגישע ענטפערן—„ווייל ער איז אן ארבעטער".

די ריייניקונג פון אַפּאראַט ווערט ניט צוזאמענגעבונדן מיט דער נייטיקייט פון צופאסן דעם אפּאראט צו די נייע טעמפּן פון דער סאציאליסטישער בויונג. אין גרעסטן טייל ווערן מאָטיווירט די ענטפערן, אז די נויטיקייט פון דער ריייניקונג איז צוליב דעם, וואס דארטן זיצן געוועזענע טשינאווניקעס,

קען מען עפשער געפינען א בארעכטיקונג פארן פאלקאמבילד (כאָטש פרילינג 1928 יאָר האָבן מיר איבערגעלעבט א ברויט-קריזיס, וועגן וואָס מיר האָבן דאן ניט ווייניק גערעדט, און די פראָגראַם איז ארויס אין הערבסט 1928 יאָר), נאר בעשום-אויפן קענען מיר אָבער ניט בארעכטיקן דעם לערער, וועלכער לאזט דורך אזא וויכטיקע פראגע אין זיין ארבעט. דאָס באווייזט אונדז, אז א טייל לערער איז ניט גענוג וואכזאם צו א ריי פאָליטישע און וירטשאפטלעכע געשעענישן איז ראטן-פארבאנד, געשעענישן, וואָס מוזן באצייטנס דערקלערט ווערן פארן שילער און דערקלערט ווערן געהעריק. מיר מוזן דאָ אָנווייזן, אז וועגן אונדזערע וירטשאפטלעכע שוועריקייטן רעדט זיך אויך ניט אין א פראָגראם, וואס איז ארויסגעלאָזן אפילע אין 1929-30 יאָר. דאָ איז ווייטער א געפאר: אויב אונדזערע לערער וועלן זיך באציען פאר״על צו דער פראָגראם, וועלן זיי גיין פארביי אזא וויכטיקע פראגע.

פאר די קינדער איז ניט קלאָר אונדזער אנגריף אף די קאפיטאליסטישע עלעמענטן אין לאנד און די קאָלעקטיוויזאציע אלס א מאָסמיטל פון אנגריף אפן קולאק. אף דער פראגע: „פארוואָס זיינען די באלעגופים קעגן קאָלעקטיווע ווירטשאפטן?״—ווערט אין דער גרעסטער מערהייט געענטפערט: „די באלעגופים ווילן ניט גיין אין קאָלעקטיוו״ ד. ה., אויב דער באלעגוף זאל נאָר ווען, וואָלטן מיר אים גענומען אין קאָלעקטיוו. דאָס הייסט, אין טאָך גענומען, ניט פארשטאנען דעם קלאסן-קאמף, וועלכער קומט פאר ארום דער קאָלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט. דאס איז, אין טאָך גענומען, ניט פארשטאנען דעם אנגריף אפן קולאק.

אין פראָגראם פון 28-29 יאָר ווערט וועגן דער קאלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט נאָר דערמאָנט: „קאָלעקטיווע ווירטשאפט איז די העכסטע שטופע פון קאָאָפערירונג״. דאָס איז אלץ... און ווו איז דער וועג צום סאָציאליזם? ווו איז דער קאמף פון די באלעגופים קעגן דער קאָלעקטיוויזאציע? איך וועל שוין ניט ריידן וועגן דעם 5-יאָריקן פלאן און דעם אָרט פון דער קאָלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט, ווייל וועגן 5-יאָריקן פלאן ווערט אין דער פראָגראם פון 28-29 לערן-יאָר קיין וואָרט ניט דערמאָנט. מיר דאַרפן ניט פארגעסן, אז 29-28-לערן-יאָר איז געוועז דער ערשטער יאָר פון 5-יאָריקן פלאַן. ניט קיין בעסערע לאגע האָבן מיר אויך מיט אונדזערע לערן-ביכער.

מיר קענען ניט פארביי גיין אזא וויכטיקן מאָמענט אין אונדזער עקאָנאָמישער פאָליטיק, ווי „נעפ און מיליטער-קאָמוניזם״, וועגן וואָס די קינדער מוזן האָבן א קלאָרע פאָרשטעלונג. אף דער פראגע: „צוליב וואָס האָט מען איינגעפירט נעפ?״—האָבן מיר אינגאנצן באקומען 52,5 פראָצ. ריכטיקע ענטפערן, און דאס אין דער מערהייט: „נעפ האָט מען איינגעפירט, עס זאָל זיך פארבעסערן די לאגע פון פויערטום, איינגעפירט דעם „פראָדנאלאָג״ אנשטאָט „פראָד-ראזוויאָרסטקע״. אין די פראָגראמען ווערט נאָר וועגן דעם דערמאָנט מיט איין וואָרט „נעפ״, און טו מיט אים וואָס דו ווילסט. אין די לערן-ביכער ווערט עס אפגעפאטערט מיט עטלעכע שורעס. אייניקע לערן-ביכער גיבן פאלשע פארמולירונגען און ניט קיין ריכטיקע איינשטעלונג, דאָס כאזערן איבער די לערער און די קינדער.

אין „ארבעטס-בוך אף געזקענטעניש״ פארן 7-טן לערן-יאָר, ארויסגעלאָזן פון מאסקווער מעלוכע-פארלאג, באגיטיקט פון „גוס״, ווערט די נויטווענדיקייט פון אריבערגאנג צום נעפ פארמולירט אף אזא אויפן: „די סאוועטישע רעגירונג, גייענדיק אנטקעגן די פארלאנגען (желаниям) פון פויערטום, האָט זיי פארביטן די „פראָד-ראזוויאָרסטקע״ אפן „פראד-נאלאָג״ (זייט 229).

די פארמולירונג איז ניט קיין ריכטיקע און גיט א פאלשע איינשטעלונג. אָט ווי לענין פארמולירט די נויטווענדיקייט צו גיין צום „נעפ״: „דער פראָלעטאריאט, אלס אָנפירנדיקער, אלס הערשנדיקער קלאס, דארף קענען געבן דער פאליטיק אזא ריכטונג, אַז ער זאל קענען אין דער ערשטער ריי אַנטשיידן די סאמע דרינגנדיקסטע, סאמע „ווייטיקדיקע״ פראגע. דרינגעדיקער פאר אלץ זיינען איצטער אזיינע מיטלען, וואָס זאלן קענען טייקעף אופהויבן די פראָדוציר-קויכעס פון דער פויערישער ווירטשאפט. נאר דורך דעם איז מעגלעך צו דערשלאָגן זיך א פארבעסערונג אין דעם ארבעטערס לאגע און פארשטארקן דעם פארבאנד צווישן די ארבעטער און פויערטום, פארפעסטיקן די דיקטאטור פונעם פראָלעטאריאט״ (לענינס ווערק, באנד XVIII, טייל I, זייט 213). אין דעם זעלביקן לערנבוך ווערט אויך ניט דערמאָנט לענינס פארמולע: „פריער געבן א טראָט צוריק און דערנאך פאנאנדעריאגן זיך, קעדיי שטארקער א שפרונגטאָן פארויס״ (באנד XVIII, טייל II, זייט 96), וואס איי באזונדערס וויכטיק באם איצטיקן מאמענט צו פארשטיין די גיכע טעמפן פון דער סאציאליסטישער בויאונג, וואָס לענין האט פארויסגעזען נאך אין 1921 יאר, באם איינפירן דעם „נעפ״.

דער לערער באציט זיך ניט גענוג קריטיש צו ד' פארמולירונגען פון די לערן-ביכער. די פעלערן, וועלכע זיינען דארט פאראן, כאזערט ער איבער פאר די קינדער.

די פארבינדונג צווישן שטאָט און דאָרף ווערט פארשטאנען נאר ווי א סכוירע-אויסמיש. עס ווערט ניט אנגעוויזן די פראדוציר-שליסונג, עס פעלט די פאליטישע באדייטונג פון דער סמיטשקע מיטן ארעמען און מיטעלן פויערטום, עס ווערט אויך ניט אנגעוויזן, אז דער פראלעטאריאט איז דער העהעמאָן אין דער „סמיטשקע״. לויט די ענטפערן פארשטייט מען „פויערטום״ ביכלאל.

דער פראַגע: „מיט וואָס העלפט די ראטן-מאכט פארבעסערן דאָס לעבן פון אָרעמען פויער?"—ווערט געענפערט: „הויפּטזעכלעך, מיט פארשיידענע פארלייכטערונגען".

1. „די ראטן-מאכט העלפט דעם ארעמען פויער זייער גוט. דאָס זעען מיר פון דעם, ווי די ראטן-מאַכט גיט די פויערים אלערליי מאַכשירים אף אויסצאָלן, קעדיי זיי זאָלן קענען באארבעטן זייער שטיקל ערד. די ראטן-מאכט גיט אויך די פויערים אלערליי זוימען אף אויסצאָלן. אין די דערפער קומען צופאָרן אלערליי אגראנאָמען דערציילן, ווי אזוי צו זייען און צו פארבעסערן די ערד. די ראטן-מאכט זעט אויך, טאָמער פאלט בא דעם פויער א פערד צי א בעהוימע, נעמט ער אָפּ סטראַכאָווקע. עס ווערט קראנק א פויער, העלפט אים די ראטן-מאכט".

2. „די ראטן-מאכט זעט צו פארבעסערן דעם לעבן פון ארעמען פויער: זעט געבן אף אויסצאָלן מאשינעס, זעט צו באפרייען פון שטייערן א. א. וו.".

3. „די ראטן-מאכט העלפט פארבעסערן דעם לעבן פון פויער מיט קרעדיט, קעדיי ער זאָל ניט דאַרפן לאיען באם באלעגוף און צאָלן געלט, גיט מעגלעכקייטן צו סאָרטירן קערנער און גיט קאמפליצירטע מאשינעס אף בעאַרבעטן די ערד".

4. „די ראַטן-מאכט העלפט דעם אָרעמען פויער מיט דעם, וואָס זי גיט אים געלט אף אויסצאָלן, קעדיי צו אופהויבן זיין ווירטשאפט. זי גיט אים מערער ערד, זי גיט אים ניט קיין צינשן. מיט וואָס די ראטן-מאכט קען, העלפט זי אים".

5. „די ראטן-מאכט העלפט דעם ארעמען פויער זייער אסאך: זי זעט, אז דער אָרעמער פויער זאָל זיך ניט פאַרדינגען בא דעם רייכן-פויער און ארבעטן בא אים 10-12 שאָ, זי זעט, אז די פויערים זאָלן זיין געבילדעט, פאַרשטיין אלץ, וואָס עס טוט זיך אף דער ערד. שרייבט פאַר זיי אויס צייטונגען, עפּנט לייען-שטיבלעך, שרייבט זיי אויס אלערליי מאשינעס".

דאָס איז כאראקטעריסטיש פאר 80 פראָצ. פון די ריכטיק-גענטפערטע אנקעטעס. דעריקער ווערט דאָ אָנגעוויזן די מאטעריאלע, אגראָנאָמישע, טעכנישע און קולטור-שטייגערישע הילף, אבער אלץ מיטן ציל אופצוהויבן זיין אינדיווידועלע ווירטשאפט. די גרונט-מאָמענטן פון אונזער הילף אף ארייַנציען די אָרעמע פויערים אין אונדזער סאָציאליסטישער בויונג דורך דער קאָלעקטיוויזאציע ווערט ניט אָנגעוויזן. די פּראָגראם אף געזקענטעניש פון 28-29 לערן-יאָר גיט אויך אזא ציל-איינשטעלונג, און דאָס ווערט איבערגעכאזערט סאי פון די לערער סאי פון די קינדער.

די זעלבע דערשיינונג האָבן מיר אויך בא דער פראגע וועגן אויסבעסערן די טוווע-גערעטעניש (פראגע 3, 5-טער קלאס): „מע דארף באגיטיקן די ערד מיט מינעראלע באמיסטיקונגען, באארבעטן מיט גרויסע קאָמפּלעצירטע מאשינעס און ביכלאל—לויט די לעצטע קלאָלים פון דער אגראָנאָמיע און פילפעלדער סיסטעם". וועגן דער מעגלעכקייט צו הויבן די טוווע-גערעטעניש דורך דער קאָלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט און בויען גרויסע סאָווווירטן ווערט דערמאָנט נאָר אין איינצלנע אנקעטעס.

די קינדער ווייסן ניט די גרונט-סיבעס פון אונדזערע ברויט-שוועריקייטן. אף דער פ"אגע: „פארוואָס איז בא אונדז דער ברויט-מאנגל, האָבן אינגאנצן געענטפערט 64,4 פראָצ. ריכטיק. אָבער אויך די ריכטיקע ענטפערן שליסן אויס די גרונט-סיבע—די צעברעקלקייט פון די פויערשע ווירטשאפטן.

1. „די באדערפענישן פון דער באפעלקערונג וואקסט, דעריבער ווערט די קויפס-פעיקייט גרעסער. מיר האָבן געמאכט גרויסע זאַפּאַסן פון ברויט אף דער צייט פון א מילכאמע, און אויך דאָס, וואָס מען האָט אנשטאָט די ברויט-קולטורן אנגעהויבן פארגרעסערן די טעכנישע קולטורן, דער געברויך פון ברויט ווערט גרעסער".

2. „דער ברויט-מאנגל האָט ארויסגערופן, איבערהויפּט די ניט ריכטיקע רעגולירונג פון מעלוכע-אַפּאראט מיט דער ברויט-פארגרייטונג, און אויך דאָס, וואָס אין די הויפּט-צענטרען פון די ברויט-פּראָדוצירער איז פּאָרגעקומען א ריי אומגערעטענישן".

3. „דער ברויט-מאנגל איז איבער דעם, וואָס פארשיידענע ארויסטרעטונגען פון די באלעגופים פארהאלטן די ברויט-גערעטענישן אף אוקראינא און אז. וו."

4, „1) די קויף-פעיקייטן פון דעם פויער איז געוואָרן א גרעסערע אין פארגלייך מיט פריער; 2) מען עקספּאָרטירט קיין אויסלאנד אף צו קויפן מאשינעס, 3) דער וווּקס פון דער באפעלקערונג".

דאָס זיינען די מער כאראקטעריסטישע ענטפערן אַף די פראַגן, וועלכע כאראקטעריזירן קימאט 80 פראָצ. פון די ענטפערן. פון דעם קומט שוין בעמיילע דער ענטפער אף דער פראגע, ווי אזוי אויסמיידן דעם ברויט-מאנגל. עס ווערט אָנגעוויזן, אז אויסמיידן דעם ברויט-מאנגל קען מען דורך אופהויבן די גערעטעניש ביכלאל, ווייניקער ארויספירן קיין אויסלאנד, פארבעסערן דעם פארגרייטונג-אַפּאראַט און אז. וו. די נויטיקייט פון בויען סאָווווירטן און קאָלווירטן און קאָלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט פעלט.

ווען מיר פירן אונטער א סאכאקל איבער די פראגן וועגן אונדזערע ברויט-שוועריקייטן, דארפן מיר ניט פארגעסן, אז צו מאי כוידעש 1929 יאָר האָבן מיר שוין געהאט א ריי באשלוסן פון פארטעישע און סאָוועטישע ארגאנען, אין וועלכע עס ווערט אָנגעוויזן, אז מיר קענען ארויס פון אונדזערע ברויט-שוועריקייטן דורך בויען גרויסע „ברויט-פאבריקן", סאָווווירטן און קאָלעקטיוויזירן די לאנדווירטשאַפט. דאָס איז שוין געווען נאָך דער 16-טער פארטייקאָנפערענץ, וועלכע האָט אוועקגעשטעלט די פראַגע וועגן דער קאָלעקטיוויזאציע פון דער לאנדווירטשאפט אין דער גאַנצער ברייט. אויב אין דער פּראָגראם פון געזקענטעניש פון 28-29 לערן יאָר איז גאָרניט דערמאָנט געוואָרן וועגן אונדזערע ברויט-שוועריקייטן,

## ווער־מען רופן מיר שאָווינסט?

| געענטפערט | ארבעטער | אנגע־שטעלטע | קוסטארעס | פויערים | ארעמקייט | הענדלער | קלייקוידעש | סאכאקל |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ריכטיק . . . . . . . . | 95,5 | 98,0 | 96,4 | 90 | 100 | 93,8 | 100 | 95,4 |
| ניט ריכטיק . . . . . . . | 4,5 | 4.8 | 1,8 | 10 | — | 6,2 | — | 3,4 |
| ניט געענטפערט . . . . . | — | 4,7 | 1,8 | — | — | — | --- | 1.2 |

די סטאַטיסטיק באווייזט, אז די ציפערן זיינען ווייניק כאראקטעריסטיש פאר די סאָציאלע גרופן. אָפטער ענטפערן די קינדער פון הענדלער אף א גאנצער ריי פראגן בעסער, איידער די קינדער פון ארבעטער און פויערים. מיר קענען דעריבער ניט אופנעמען מעכאניש דעם סטאטיסטישן מאטעריאל אף אָפשאַצן די אָדער יענע סאָציאלע גרופע מיט זייערע שטימונגען. דאָס קינד פון הענדלער איז זייער פארזיכטיק באם אָנשרייבן אף וועלכע עס זאָל ניט זיין טעמע אף געזקענטעניש און באמיט זיך ענטפערן ריכטיק אף אלע הונדערט פראָצ., ווי עס זאָגט דער לערער און דאס ביכל. מערער כאראקטעריסטיש זיינען די אָריגינעלע ענטפערן, וועגן וועלכע עס וועט נאָך אויסקומען ריידן באזונדער.

ניט קוקנדיק אף אלע דעפעקטן, וואָס עס האָבן די אנקעטעס, מוזן מיר אָבער אונטערשטרייכן, אז זיי גיבן אונדז דאָך א בילד פונם צושטאַנד פון געזקענטניש, וואָס מיר האָבן באם איצטיקן מאָמענט אין די יידישע שולן פון ווייסרוסלאנד. די אנקעטעס האָבן אונדז בולעט באוויזן, ווי אזוי דער לערער, די פראָגראַם און די לערן־ביכער טראָגן אונטער א ריי געזעלשאפטלעכע דערשיינונגען, ווו זיינען אונדזערע שוואכע זייטן און וועלכע ענדערונגען דארפן ארייגעטראָגן ווערן, קעדיי אויסצובעסערן דעם צושטאַנד פון געזקענטעניש אין די ראַטן־שולן.

* * *

די ערשטע פראגע פון אנקעטע אין 5־טן קלאַס האָט געהאַט דעם ציל קלאָר צומאַכן, אף וויפל די קינדער אָריענטירן זיך אין דער סאָציאלער דיפערענציאציע אין דאָרף: „וועמען רופן מיר אָן באלעגוף, מיטל־פויער און באטראק”. ניט קוקנדיק אף דעם, וואָס מיר האָבן 91,2 פראָצ. ריכטיקע ענטפערן אף דער פראגע, באציט זיך די ריכטיקייט נאָר צו דער כאַראַקטעריסטיק פון באלעגוף און אָרעמען פויער. דער מיטעלער פויער ווערט כאראקטעריזירט מערסטן טייל ווי אן אָרעמער אָדער באלעגוף. אָפט, אָדער אין א קלענערער מאָס, ווערט דער אָרעמער פויער כאַראַקטעריזירט ווי א מיטל פויער. דער באטראק פאַלט אינגאַנצן ארויס אָדער ווערט כאַראַקטעריזירט ווי אן אָרעמער פויער.

1. „א מיטל־פויער רופן מיר אָן דעם, וועלכער פארמאָגט ניט קיין גרויסעווירטשאפט, ער באנוצט זיך ניט מיט עקספלאָטאַציע. אַן אָרעמער פויער פארמאָגט א קליינע ווירטשאפט”.

2. „א מיטל־פויער רופט זיך אזא פויער, וועלכער האט ניט זייער אסאך ערד און אן אויגנטום איז בא אים א קליינע. אן ארימען פויער רופן מיר אזא פויער, וועלכער האט ווייניק ערד און א קליינע אייגנטום”.

3. „א מיטל־פויער האָט אייגענע פראָדוציר־מיטלען און גייט אין שטאָט אף ביי־פארנאָסעס. אַן אָרעמער פויער האָט אייגענע פראָדוציר־מיטלען און גייט אף ביי־פארנאָסעס”.

4. „א באלעגוף האָט אייגענע ערד, לאנדווירטשאפטלעכע מאשינעס און עקספלאָאַטירט־אָרעמע פויערים. א מיטל־פויער האָט ווייניקער ערד און עקספלאָאַטירט פויערים”.

5. „אן אָרעמער פויער איז אזא, וואָס האָט ווייניק ערד און דינגט זיך בא יענעם. א באטראק איז אזא, וואָס האָט ווייניק ערד און ווינטער פארדינט ער פון ביי־ארבעט”.

דאָס זיינען די מער כאראקטעריסטישע ענטפערן. דערביי דארפן מיר נעמען נאָך אין אכט, אז בא א 40 פראָצ. פעלט אינגאנצן דער באטראק.

אין דער פראָגראם פון געזעלשאפט־קענטעניש, ארויסגעגעבן אין 28-29 לערן־יאָר, ווערט וועגן דער דיפערענציאציע אין דאָרף ניט גערעדט. עס ווערט נאָר דערמאָנט וועגן „הילף פון דער סאָוועטן־מאַכט דעם אָרעמען און מיטעלן פויער” און וועגן דער „שטייער־פאָליטיק אין באצוג צום אָרעמען און באלעגוף”. וועגן באטראק ווערט קיין וואָרט ניט דערמאָנט.

די פראגע וועגן דער סאָציאלער דיפערענציאציע אין דאָרף האט א באזונדערע באדייטונג, אף וויפל די קינדער דארפן פארשטיין אונדזער פאָליטיק צו די פארשיידענע סאָציאלע גרופן. דאָס דארף געבן א גרונט אף צו פארשטיין דעם אנגריף אפן באלעגוף. אן דער דיפערענציאציע קען מען ניט פארשטיין דעם פארשארפטן קלאסן־קאַמף אין דאָרף.

עס ווייזט זיך טאקע ארויס, אז די קינדער פארשטייען ניט די גרונט־מאָמענטן פון אונדזער עקאָנאָמישער פאָליטיק צו די פארשיידענע גרופן. אף

פויערים—4,4 פראָצ., אָרעמקייט—7,3 פראָצ., הענדלער—12,9 פראָצ. און קלייקוידעש—0,6 פראָצ.

פון 6-טן קלאס: ארבעטער—9,5 פראָצ., אנגעשטעלטע—7,5 פראָצ., קוסטארעס—37,4 פראָצ., פויערים—6,2 פראָצ., אָרעמקייט—7,2 פראָצ., הענדלער—9,5 פראָצ., קלייקוידעש—0,9 פראָצ., קינדערהיים—1,8 פראָצ.

7-טער קלאס: ארבעטער—24,4 פראָצ., אָנגעשטעלטע—12,5 פראָצ., קוסטארעס—7,31 פראָצ., פויערים—7,5 פראָצ., אָרעמקייט—11,3 פראָצ., הענדלער—8,1 פראָצ., קינדער פון קינדערהיים—5,3 פראָצ.

א טייל פון די פארשיידענע סאציאלע שיכטן זיינען אין צאָל אזוי שוואַך פארגעשטעלט, אז זיי גיבן ניט קיין כאראקטעריסטישן רעזולטאט אינם אלגעמיינעם סאכאקל. צ. ב., די קלייקוידעש אין 5-טן קלאס—צוויי אנקעטעס, אין 6-טן קלאס—דריי אנקעטעס.

די ענטפערן זיינען איינגעטיילט געוואָרן אין פאלגנדיקע קאטעגאָריעס: ריכטיק געענטפערט, ניט ריכטיק, ניט געענטפערט. אריגינעלע ענטפערן זיינען נעגעבן געוואָרן באזונדער.

אף וויפל די אנקעטע האָט געהאט דעם הויפט-ציל ארויסבאקומען די אידעאלאָגיע פון די קינדער און הויפזעכלעך, ווי ווערט רעאגירט אף דער היינטצייטיקייט, האלטן מיר, אז עס זיינען געגעבן געוואָרן איניקע פראגן, וועלכע האָבן געקענט פולשטענדיק ארויסגעוואָפן ווערן, ווייל די פראגן זיינען געשטעלט געוואָרן סטאם צו קאָנטראָלירן די יעדיעס פון די קינדער; צ. ב., 19-טע פראגע פון 5-טן קלאס:

„אין וועלכן יאָר הונדערט האָט מען אַנדטעקט אמעריקע? ווער האָט אנטדעקט אמעריקע?" ביכלאל זיינען די אנקעטעס צופיל אנגעלאָדן מיט פראגן פון געשיכטע: אין 5 קלאס פון 21 פראגן—8 אף געשיכטע, אין 6-טן—פון 6-19, אין 7-טן—פון 5-18.

ווי א גרויסן פעלער, דארף מען אויך אָנווייזן אף דעם, וואָס אין די אנקעטעס פון די 5 און 7-טע קלאַסן זיינען ניטאָ קיין פראגן וועגן אונדזערע ווירטשאפטלעכע שוועריקייטן. אין 6 קלאס איז ניטאָ קיין איין פראַגע וועגן יידישן נאציאָנאליזם און שאָוויניזם. איניקע פראגן זיינען שלעכט פארמולירט געוואָרן, וואָס שטערט אָפטמאָל צו געבן א ריכטיקע אפשאצונג פון די ענטפערן. צ. ב.: „ווי האָט זיך די בורזשואזיע באצויגן צו דער רעליגיע, איידער זי איז געשטאנען בא דער מאכט, און ווי באציט זי זיך איצטער?" (16-טע פראַגע 6-טע גרופע). ווען די פראגע וואָלט געשטעלט געוואָרן אין צוזאמענהאנג מיט דער גרויסער פראנצויזישער רעוואָלוציע, וואָלט זי, אָן א צווייפל, געגעבן בעסערע רעזולטאטן. די 4-טע און 5-טע פראגן פון דער 5-טער גרופע איז אַן איבערכאַזערונג. דאָ האָט מען זיך געקענט באגיין מיט דער 4-טער פראגע: „פאַרוואָס זיינען די באלעגופים קעגן קאָלעקטיווע ווירטשאפטן" און ארויסווארפן די 5-טע פראגע: „פארוואָס ווילן ניט די באלעגופים, אז די פויערים זאָלן גיין אין קאָלעקטיוו?".

די סטאטיסטיק אף די ענטפערן איז ניט כאראקטעריסטיש פאַר די סאָציאלע גרופן. אף א גרויסן טייל פראַגן ענטפערן קימאט אלע סאָציאַלע גרופן גלייך.

1. ועמען רופן מיר אָן באלעגוף, מיטל-פויער, באטראק?

| געענטפערט | ארבעטער | אנגע-שטעלטע | קוסטארעס | פויערים | אָרעמקייט | הענדלער | קלייקוידעש | סאכאקל |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ריכטיק . . . . . . . | 88.7 | 95 | 89,8 | 80.0 | 100 | 97,3 | 100 | 91,7 |
| ניט ריכטיק . . . . . . | 11,3 | 5 | 10,2 | 13,2 | — | 2,7 | — | 8,0 |
| ניט געענטפערט . . . . | — | — | — | 6,8 | — | — | — | 0,3 |

ווער איז פארינטערעסירט, עס זאָל זיין פיינטשאַפט צווישן באזונדערע נאַציעס און פארוואָס?

| געענטפערט | ארבעטער | אנגע-שטעלטע | קוסטארעס | פויערים | ארעמקייט | הענדלער | קלייקוידעש | סאכאקל |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ריכטיק . . . . . . . | 38,8 | 50,3 | 52,5 | 13,2 | 56 | 40 | 50 | 46,7 |
| ניט ריכטיק . . . . . | 50,7 | 41,7 | 43,8 | 85,7 | 44 | 58 | 50 | 49,2 |
| ניט געענטפערט . . . . | 11,1 | — | 3,7 | 1,1 | — | 1,1 | — | 4,1 |

הערשענבאום

# דער צושטאנד פון געזקענטעניש אין די יידישע שולן

געזקענטעניש געהערט צו די גרונט-געגנשטאנדן אין דער ראטן-שול. ריכטיק ווערט אָנגעוויזן אין דעם מעטאָדישן בריוו פון דער פראָגראַם פון געזקענטעניש, אז „דער ציל פון געזקענטעניש פאַלט אינגאנצן צונויף מיטן ציל פון דער ראטן-שול". די ראטן-שול האָט פאַר זיך א ציל—דערציען בויער און קעמפער פאַרן סאָציאַליזם. די פראָגראַם אף געזקענטעניש, אלס אקס, ארום וועלכער עס גרופירן זיך די פראָגראמען פון די איבעריקע קעגנשטאנדן אין צווייטן קאנצענטר פון דער 7-יאָריקער שול, דארף „העלפן דעם שילער אריענטירן זיך אין די גרונט-דערשיינונגען פונעם ארומיקן געזעלשאפטלעכן לעבן, פאַריינקנדיק (די שילער) ארום די אופגאבן פון פראָלעטאריאט אין זיין קאמף פארן קאָמוניזם". קעדיי צו אריענטירן זיך אין דעם ארומיקן געזעלשאפטלעכן לעבן, „דארף די פראָגראַם (פון געזקענטעניש) אים (דער שילער) גענוי באקאנען מיט דער ארומיקער ארבעט-סוויווע, ווי אזוי צו ווירקן אף איר און אויסבעסערן זי". דאָס אלץ דארף אונטערגעטראָגן ווערן דעם קינד אזוי, אז עס זאָל אויסגעארבעט ווערן „בא דעם צוקונפדיקן בירגער א מארקסיסטיש-לעניניסטישע וועלט-אנשויונג".

די פראָגראַם האָט דעריבער א ציל צו אויסארבעטן א מארקסיסטיש-לעניניסטישע וועלט-אנשויונג בא די קינדער אפן גרונט פון היינטצייטיקן און היסטאָרישן מאטעריאל. נאָר בא די בעסטע און אויסגעהאלטנסטע פראָגראמען אף געזקענטעניש שפילט א באזונדערע ראָל דער לערער. אייב דער לערער וועט ניט זיין מארקסיסטיש-לעניניסטיש צוגעגרייט, וועט ער, אן צווייפל, ניט קענען אויסארבעטן בא די קינדער די מארקסיסטיש-לעניניסטישע וועלט-אנשויונג. אויב דער לערער איז אָפגעריסן פון ארומיקן געזעלשאפטלעכן לעבן, אויב ער נעמט ניט קיין אקטיוון אנטייל אינם ארומיקן געזעלשאפטלעכן לעבן, וועט ער בשום אופן ניט קענען אויספירן די אופגאבן, וועלכע עס שטעלט פאר אים די פראָגראַם, ריכטיקער—די ראטן-שול. דער לערער וועט בשום אופן ניט קענען באלויכטן דעם פארשארפטן קלאַסן-קאַמף, וועלכן מיר לעבן איצטער איבער, אויב ער אליין וועט ניט נעמען אן אקטיוון אנטייל אינם קאמף. די אופגאבע פון דער שול איז ניט נאָר באלויכטן דעם קאַמף, נאָר נעמען אן אקטיוון אנטייל אין דעם קאמף, וואָס עס קומט פאר ארום דער שול און שפיגלט זיך אויך אָפ אין דער שול.

עס דארף נאָך אונטערגעשטרייכט ווערן, אז א באדייטנדיקע צאָל באם אויספילן די פראָגראם און די ציל-איינשטעלונג פון דער שול, באזונדערס אף געזקענטעניש, שפילן די לערן-ביכער. אויב די לערן-ביכער וועלן ניט זיין מארקסיסטיש און לעניניסטיש אויסגעהאלטן, אייב זיי וועלן געבן ניט ריכטיקע מארקסיסטיש-לעניניסטישע פארמולירונגען, וועלן זיי, אן צווייפל, שטערן סאי דער פראָגראם, סאי די לערער צו אויספירן זייער אופגאבע.

דאָס זיינען די דריי באשטאנד-טיילן, וואָס באשטימען די ריכטיקע שטעלונג פונם לימעד.

* * *

קעדיי צו קאָנטראָלירן די פראָגראמען, לערער און לערן-ביכער, אף וויפל זיי פירן אויס די אויבנדערמאנטע אופגאבן פון דער ראטן-שול, האָט די ייד. אינספעקטור באם פאָלקאָם-בילד פון ווייסרוסלאנד דורכגעפירט אין מאיי-כוידעש פון 1929 יאָר אן אנקעטע אף געזקענטעניש צווישן די קינדער פון יידישע 7-יאָריקע שולן אין 5, 6, 7 קלאַס. דער הויפט-ציל פון דער אַנקעטע איז געווען: זיך דערוויסן, אף וויפל די קינדער נעמען אוף און אריענטירן זיך אין דער היינטצייטיקייט, ווי אזוי רעאגירן זיי אף א גאנצער ריי געזעלשאפטלעכע דערשיינונגען און ווי זיי נעמען דאָס אוף פונם אידעאלאָגישן זייט, אויך זיך דערוויסן דורך דעם, ווי אזוי רעאגירט די שול באצייטנס אף א ריי וויכטיקע פאָליטיש-געזעלשאפטלעכע דערשיינונגען, וועלכע דארפן און מוזן באצייטנס באקומען די געהעריקע באלייכטונג פון קלאסן-שטאנדפונקט. די אנקעטע איז דורכגעפירט געוואָרן צווישן די שילער פון די 5-7 קלאַסן אין 15 7-יאָריקע שולן פון מינסקער, באברויסקער, מאָלעווער און מאָזירער קרייזן. בעסאכאקל זיינען באארבעט געוואָרן 856 אנקעטעס: 341 פון 5-טן קלאס, 336—פון 6-טן און 177—פון 7-טן קלאס. לויט דער סאָציאלער לאגע: פון 5 קלאס—ארבעטער 26,2 פראָצ., אָנגעשטעלטע—14,1 פראָצ., קוסטארעס—34,6 פראָצ.,

# У ЗАХОДНЯЙ БЕЛАРУСІ

ПАЛАГАНІН

## НОВЫ МАНЭЎР ПОЛЬСКАГА ФАШЫЗМУ

Гаварыць пра беларускую школу ў Заходняй Беларусі—гэта значыць канстатаваць, што яе фактычна там няма. Тая жалкая карыкатура на беларускую школу, якую яна прадстаўляе на Зах. Беларусі, заключае ў сабе гісторычны ланцуг нясупынных зьдзекаў з гэтай школы «дэмократычнай» Польшчы Грабскага і фашысцкай Польшчы Пілсудзкага. Што асабліва характэрным зьяўляецца ў адносінах буржуазнае польскае ўлады да беларускае школы, дык гэта тое, што кожны раз, як яна пачынае ёю «шчыра і сумленна апекавацца», дык заўсёды выяўляе ўвесь цынізм, усю гніль таго парадку, які яна сабою рэпрэзэнтуе.

Аднэй з яскравых праяў у апошнія часы такой «шчырай і сумленнай апекі» буржуазнай польскай улады над беларускай школай у Зах. Беларусі зьяўляецца выданьне польскім дзяржаўным выдавецтвам у Львове (?) «беларускага» лемантара Любіч-Маеўскага. Гэты лемантар распараджэньнем школьнай улады ў пачатку бягучага 1929-30 навучальнага году ўведзены, як абавязковы падручнік ува ўсе так званыя беларускія пачатковыя школы на Заходняй Беларусі.

Што гэта за лемантар, найлепш аб гэтым сьведчыць сама асоба ўкладальніка яго пана Любіч-Маеўскага. Да мозгу касьцей польскі фашыст, тыпу беларускага фашыста Янкі Станкевіча, да-рэчы сказаць і блізкі прыяцель апошняга, Любіч-Маеўскі дзеля палітычных мэтаўназывае сябе беларусам, каб праз гэта лягчэй было аказваць фашысцкі і полёнізатарскі свой уплыў на беларускія справы.

Яшчэ ў бытнасьць сваю дырэктарам польскай дзяржаўнай гімназіі ў Вілейцы, Любіч-Маеўскі выдае сваю географію натуральна ў польскай мове, скрозь прасякнутую польскім захопніцкім нацыяналізмам, аж да таго, што ня толькі Заходняя Беларусь, але нават і БССР уключана ў тэрыторыю сапраўднай Польшчы пад тэрыторыяльным назовам «Ziem litewsko-bialoruskich». Нічога дзіўнага няма, што польскі ўрад, задумаўшы «ашчасьлівіць» сваёю асаблівую ўвагаю беларускую школу, даручыў такому «прыяцелю беларускага народу» укладаньне лемантара.

Польскі ўрад, адчыняючы так званыя «беларускія» школы, стараецца праз іх утварыць прыладу правядзеньня дзьвюх сваіх мэтаў: мэту прышчапленьня дзіцяці беларускага рабочага і селяніна буржуазнага і клерыкальнага сьветапогляду (што, праўда, аднолькава праводзіцца і ўва ўсіх польскіх і інш. школах) і мэту лягчэйшай полёнізацыі беларускіх дзяцей. Апошняе, магчыма, будзе здавацца каму-небудзь парадоксам: як можа беларуская школа, якая-б яна ні была, палягчаць полёнізацыю? Вось жа лемантар Любіч-Маеўскага да пэўнай меры тлумачыць гэтую няхітрую машынэрыю палягчэньня процэсу полёнізацыі беларускіх дзяцей праз беларускую школу.

Гэтыя дзьве тэндэнцыі зусім выразна праводзяцца праз увесь лемантар і надаюць яму спэцыфічны буржуазна-клерыкальны і нацыяналістычна-польскі характар. Лемантар з першых жа старонак выяўляе гэты свой клерыкальна-каталіцкі і нацыяналістычна-польскі твар: у пачатку кніжкі зьмешчаны вельмі характэрны абразок маткі боскай Астрабрамскай (у Вільні), каранаванай ксяндзамі ў 1927 годзе каронай каралевы польскай. Сапраўды, ці-ж ня цікава беларускаму

